DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7638115 Pages: 790-795




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# EKOLOGIK MADANIYATNI TA’LIM TIZIMI ORQALI RIVOJLANTIRISHDA ELEKTRON PLATFORMALARDAN FOYDALANISH

***Zarnigorxon Meliqo’ziyeva***
*Qo’qon davlat pedagogika instituti*
*Pedagogika nazariyasi va tarixi (faoliyat turi bo’yicha) mutaxassisligi magistranti*
*goldbeauty1307@gmail.com*

**Kalit so‘zlar:** ta'lim tizi, ekologik madaniyat, ekologik ong, ekologik bilim, elektron platformalar, zamonaviy pedagogik texnologiyalar

**Annotatsiya:** Mazkur maqolada Yangi O'zbekiston ta'lim sohasini rivojlantirishda ilmiy salohiyatli yoshlarning o'rni hamda tizimda atrof-muhitga e'tiborli va ekologik bilimlarga ega yosh avlodni yetishtirishda zamonaviy pedagogik texnologiyalardan foydalanishning ahamiyati yoritilgan. Shu bilan birga, ekologik madaniyatni ta'lim tizimiga uzviy bog'liq tarzda rivojlantirishda elektron platformalarning roli haqida so'z borgan.

## USE OF ELECTRONIC PLATFORMS IN THE DEVELOPMENT OF ECOLOGICAL CULTURE THROUGH THE EDUCATIONAL SYSTEM

**Key words** educational system, ecological culture, ecological awareness, ecological knowledge, electronic platforms, modern pedagogical technologies

This article describes the role of young people with scientific potential in the development of the educational system of New Uzbekistan, as well as the importance of using modern pedagogical technologies in raising a young generation with environmental awareness and ecological knowledge in the system. At the same time, there is given ideas about the role of electronic platforms in the development of ecological culture in a way that is integral to the education system

## ИСПОЛЬЗОВАНИЕ ЭЛЕКТРОННЫХ ПЛАТФОРМ В РАЗВИТИИ ЭКОЛОГИЧЕСКОЙ КУЛЬТУРЫ ЧЕРЕЗ СИСТЕМУ ОБРАЗОВАНИЯ

**Ключевые слова:** система образования, экологическая культура, экологическое сознание, экологические знания, электронные

**Аннотация:** В данной статье описывается роль молодежи с научным потенциалом в развитии образовательной сферы Нового Узбекистана, а также важность использования современных педагогических технологий в воспитании молодого поколения с

| | |
|---|---|
| платформы, современные педагогические технологии. | экологическим сознанием и экологическими знаниями в системе. В то же время речь шла о роли электронных площадок в развитии экологической культуры в неотъемлемом для системы образования ключ |

Bugungi kunda Yangi O’zbekistonda ta’lim sohasini rivojlantirish ta’lim jarayonini har tomonlama takomillashtirish bo’yicha chora-tadbirlar amalga oshirilmoqda. Bu borada ekologik ta’lim sohasiga ham alohida e’tibor berib kelinmoqda. Davlatimiz tomonidan ekologik ta’limni rivojlantirish borasida qilinayotgan ishlarning barchasi yosh avlodning har tomonlama yetuk va barkamol bo‘lib yetishishiga xizmat qilmoqda. ta’lim jarayonid ekologik madaniyatni singdirishhamda talabalarni faoliyatga o‘rgatish har bir professor – o’qituvchidan yuksak mahorat, ta’limni tashkil etish to’g’risidagi bilimlar tizmini mukammal egallash, ular bilan ishlash va ularning mustaqil faoliyatlarini tashkil etishni uyushtira olish ko’nikma va malakalariga ega bo’lishlikni talab etadi.

Ta’lim muassasalarining asosıy vazifalaridan biri, o'quvchilarga insoniyat tarixi davomida yaratilgan bilimlarni yetkazish, fanlar asoslari bo'yicha muntazam bilim olishlari uchun tegishli sharoit yaratish, zarur axborotlarni tanlash va mustaqil o'qishni o'rgatish orqali bilim olishga bo'lgan ehtiyojlarini qondirish va qiziqishlarini orttirishdan iborat. Kompyuter va dasturiy mahsulotlarning beqiyos darajada rivojlanishi axborot texnologiyalarni tabiiy fanlarda ham qo'llashga keng imkoniyatlar ochib bermoqda. Kompyuter texnologiyalari dasturlashtirilgan o'qitish g'oyalarini rivojlantiradi, o'qitishning zamonaviy kompyuterlar va telekommunikatsiyalarning imkoniyatlari bilan bog'liq bo'lgan mutlaq yangi, hali tadqiq qilinmagan o'qitishning texnologik variantlarini ochadi. Yagona axborot gipermaydonidan birgalikda foydalanish amaliy bilimni olishda o'qituvchi va talaba o'rtasida ijodiy hamkorlikni ta'minlaydi. O'quv-tarbiya jarayonida elektron ta'lim resurslarining or'ni haqida gapirganda, ta'lim tizimi hozirgi holatining o'ziga xos xususiyatlarini hisobga olish zarur, ular uchun esa, mustaqil ish tegishlicha metodik ta'minlanishi juda muhim. Bularga ko'ra, o'quv-metodik materiallarni elektron ko'rinishda taqdim etishning strukturasi va usuli, ulardan foydalanishning

aniq bir shakliga bog'liq holda o’zgarib turishi kerak. Pirovardida, o'quv-metodik resurslarning katta hajmidan, ko'p sonli foydalanuvchilar foydalana olishini, shuningdek, individual yondashuv, o'qitishning faol metodlari va teskari aloqa qo'llab-quvvatlanishini ta'minlash zarur. Pedagogik faoliyat amaliyotiga, ma'ruzalar, amaliy mashg'ulotlar, ensiklopediya, lug'atlar, kartalar, sxemalar, illyustratsiyalar, masalalar va mashqlar to’plamlari, ularni bajarish bo'yicha metodik tavsiyalar, o'zini o'zi tekshirish uchun savollar va testlar kabi turli elektron o'quv materiallaridan foydalanish keng kirib bormoqda. Xususan, hozirda ommalashib borayotgan Kahoot (https://kahoot.it.com), elektron platformasiga o’xshash https://www.brightful.me/play/ , https://wordwall.net/ , https://quizizz.com/ , https://www.polleverywhere.com/ , https://www.brainshark.com/ , https://www.lessonly.com/ , https://quizlet.com/ , https://www.mindtickle.com/ , https://www.sli.do/ saytlardan foydalanib ekologik madaniyat ta’lim tizimida rivojlantirish samarali natija beradi.

Elektron ta’lim resurslaridan o’quv jarayonida to’liq foydalanish natijasida quyidagilarga erishiladi:

1) xotiraga qabul qiladilar, anglaydilar, yig'adilar, biroq xatosiz, ongli ravishda qayta tiklamaydilar;

2) bevosita o'qituvchi hamkorligida tahlil qiladilar, taqqoslaydilar, umumlashtiradilar, namuna bo'yicha amaliy harakatlarni bajaradilar;

3) muammolarni echish jarayonida mustaqil izlanadilar, kutilayotgan natijaga erishishning yo'l va vositalarini mustaqil ravishda aniqlaydilar [1].

Zamonaviy dasturlash vositalarida tayyorlangan elektron ta'lim resurslarining sifati darajasi qanchalik yuqori bo'lsa, ta'lim berish jarayoni shuncha natijali bo'ladi. Bu jarayonni amalga oshirishda, ta'lim sifati va samaradorligini ta'minlashda zamon talabi darajasida darslarni loyıhalashtirish va rejalashtirishni taqoza qiladi. O'qitishning interfaol usullarini bilish kommunikativ faoliyatni tashkil etishning maxsus shakli bo'lib, unda ta'lim oluvchilar bilish jarayoniga jalb qilingan va biladigan, o'ylayotgan narsalarini tushuntirish imkoniyatiga ega bo'ladilar. Elektron ta'lim resurslari internet orqali axborot yig'ishning yangi

usullarini, ulardan foydalanishni o'rgatadi, ularning dunyoqarashi kengayadi, o’qishga bo’lgan motivatsiyasini, qiziquvchanligini, mustaqil ishlarning samaradorligini oshiradi va o'qish va ijodkorlikda yangi imkoniyatlarni taqdim etadi, shu bilan birga ekologik ongni shakllantirish hamda ekologik madaniyatli shaxslarni yetishtirishga yordam beradi. Elektron ta'lim resurslari qo'llanilgan darslarida o'quvchi va o'qituvchi o'rtasidagi pedagogik hamkorlik o'quvchini dars davomida befarq bo'lmaslikka, mustaqil fikrlashga, ijodiy izlanishga olib keladi, fanga bo'lgan qiziqishlari doimiyligini ta'minlaydi.

An’anaviy o`quv jarayonida mustaqil ta’limini tashkil etish uchun elektron o’quv-uslubiy majmualar yaratish va joriy etishning dolzarbligi quyidagi omillar bilan belgilanadi[2] :

- talabalarning mustaqil ta’lim olishga bo’lgan ehtiyojini e’tiborga olish va uni amalga oshirish uchun yetarli shart-sharoitlar yaratib berish;

- ta’lim tizimining turli yo’nalishlarida talabalarning faol ta’lim olish shakllariga bo’lgan ehtiyojini aniqlash va uni joriy qilish;

- talabalar tomonidan ta’lim mazmuni, metodi va zamonaviy vositalarini mustaqil tanlashlari uchun zarur shart-sharoitlar yaratish;

- fan va texnika taraqqiyotining bugungi darajasi bilan mukammal tanishtirish va bo’lajak mutaxassislarni kasbiy tayyorgarlik sifatini oshirish;

- oliy talim muassasalarining elektron axborot-ta’lim muhiti va integrallashgan o’quv-ilmiy resurslarini yaratish;

- ta’lim jarayonini axborotlashtirish borasida toplangan ilg'or tajribalarni amaliyotga joriy etish;

- zamonaviy axborot texnologiyalari muhitida talabalar mustaqil ta’limini tashkil etish imkonini beruvchi elektron o’quv-metodik majmualar yaratish;

- talabalar mustaqil ta’lim olishlarini tashkil etish, amalga oshirish va nazorat qilishga oid o’quv-metodik adabiyotlar, tavsiyalar, ishlanmalar, yo’riqnomalar, ko’rsatmalar ishlab chiqish va boshqalar.

O’quv jarayoni uchun elektron o’quv-uslubiy majmualar yaratishning asosiy maqsadi – ta’lim jarayonini individuallashtirish va tabaqalashtirish tamoyillari

asosida tashkil etishni ta’minlash, ta’lim tizimida faoliyat ko’rsatayotgan yetakchi professor-o’qituvchilarning kasbiy salohiyatlariga tayangan holda, ta’lim sifatini oshirish, talabalar uchun uzluksiz ta’lim olish imkoniyatini yaratish, ta’limning turli shakllari bilan ekologik madaniyatni o’zaro bir-biriga muvofiqlashtirishdan iborat. O’quv jarayonida elektron o’quv-uslubiy majmualardan foydalanishning afzalliklari quyidagilardan iborat:

-ta’lim jarayonida berilayotgan materiallarni chuqurroq va mukammalroq o’zlashtirish;

-ta’lim olishning yangi shakllarini joriy qilish;

-dars jarayonida bilim olish vaqtining qisqarishi natijasida vaqtni tejash imkoniyati;

-o’quvchilarda malum malakalarni shakllantirish vaqti qisqaligi, shu orqali atrof-muhit to’g’risida bilimlarni bera olish;

-mashg'ulotlarda bajariladigan topshiriqlar sonining oshishi hamda ularda ekologik madaniyatni rivojlantiruvchi mashqlarning ham bo’lishi;

-kompyuter tomonidan faol boshqarishni talab qilinishi natijasida o’quvchi ta’lim sub’ektiga aylanishi;

-o’quvchilar kuzatishi, mushohada qilishi qiyin bo’lgan jarayonlarni modellashtirish va bevosita namoyish qilish imkoniyatining hosil bolishi va bugungi kundagi dolzarb global ekologik muammolarni anglash va shaxsiy burch va vazifalarini tushunish.[3]

Demak, fanlar boyicha elektron o’quv-uslubiy majmualarni ishlab chiqish va ular asosida o’quv jarayonini tashkil etishni pedagogik jarayon deb qarash lozim. Pedagogik jarayonda talabalarning ijodiy fikrlash qobiliyati o’sib boradi va mustaqil bilim olish uslubiyoti shakllanib, talaba texnik, ekologik va ilmiy masalalarni yechish jarayonida bilimlar va ma’lumotlar mujassamlashgan elektron o’quv-uslubiy majmualardan hamda global tarmoq resurslaridan foydalanishga intiladi. Bunday jarayonni tog'ri tashkil etishni ilmiy asoslash, shuningdek undagi har bir sub’ektning vazifalarini aniq belgilash orqali o`quv jarayonini intensifikatsiyalash va uning samaradorligini oshirishga erishishimiz mumkin.

Ekologik madaniyatni ta’lim tizimida o‘qitishda axborot texnologiyalaridan foydalanish hozirgi zamon talablari darajasida talabalarning fanga bo‘lgan qiziqishini orttiradi hamda axborot texnologiyalaridan foydalanishni o‘rganadi va ularda tabiatni muhofaza qilish bilimlari, ko‘nikma va malaka shakllanadi.[4]

Xulosa qilib aytganda, talabalar ekologiyaga oid bilimlar hamda ekologik madaniyatlilik darajasini oshirishni ta’lim jarayonida uzviy tashkil etish ishi hozirgi kunda ta’lim sohasining dolzarb maslalaridan biri sifatida qaralib kelinmoqda va bu jarayonda axborot texnologiyalarining o’rni beqiyosdir.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR

[1].Ishmuhamedov R., Abduqodirov A., Pardaev A. "Ta'limda innovatsion texnologiyalar". Toshkent "Iste 'dod", 2008 y.

[2.]Begimqulov U.SH. Pedagogik ta`limda zamonaviy axborot texnologiyalarini joriy etishning ilmiy-nazariy asoslari. Monografiya. Toshkent: Fan, 2007. – 160 b

[3].Yangi pedagogik texnologiya nuqtai nazaridan ta’limni didaktik loyihalash. Pedagogik ta’lim. 2000, 3-son. 38-41-6.

[4].Maxmudova M. A., Nasirova Sh.N. Elektron resurslarni ta'limda qo'llashdagi imkoniyatlar samaradorligi. Oriental art and culture ISSN 2181-063X Scientific methodical journal special issue, I/2020, Kokand, 204-21lb.